WIKIPEDIA

# Syans

Depi Wikipedya, ansiklopedi lib

**Syans** se etid ki chèche apran bagay nan ap fè èksperyans syantifik, sa vle di èksperyans ki toujou bay menm repons lè ou fè menm jan, e ki bay de grenn repons lè ou chanje yon sèl ti bagay nan jan ou fe li a. Syans se yon pwosesis pou gade ak etidye kreyati ki nan monn lan pou jwenn konesans.[1]

## Kontni


**Glosè syans**

**Etimoloji**

**Referans**

**Lyen deyò**


## Glosè syans

**Abita**
: Anviwònman natirèl ko yon gwoup ògànis, plant osinon animal bèt kapab viv. 2. Kay natirèl yon gwoup ògànis, plant osinon animal.

**Abyotik**
: Tout sa ki pa vivan men ògànis vivan bezwen, tankou lè; dlo, tanperati, imidite.

**Adaptasyon**
: chanjman yon plant oswa yon zannimo fè nan estrikti, osinon nan abitid pou siviv nan yon anviwonman.

**Akeyoloji**
: branch nan syans sosyal. ki fè fouy nan diferan zòn sou latè. Yo egzaminen tout sa yo jwenn tankou materyo, travay atistik, zam, zouti, elatriye pou yo chèche konnen ki jan moun te konn viv sou latè nan tan lontan.

**Akselerasyon**
: chanjman nan grandè yon vitès oswa nan direksyon yon kò k ap deplase parapò ak tan.

**Astwonomi**
: se yon branch lasyans. Moun ki etidye astwonomi fè rechèch sou planèt, zetwal ak tout lòt bagay ki nan linivè.

**at**
: n. tib san ki pote san wouj nan kò moun osinon nan kò bèt. Venn, atè, kapilè kolabore ansanm, venn pote san fonse (san ki pa gen anpil oksijèn), atè pote san wouj (san ki gen plis oksijèn). Kapilè se ti venn ak atè piti-piti. Venn atè ak kapilè nan sistèm sikilasyon an. Si yo mete tout venn, atè ak kapilè an ran youn dèyè lòt, yo tap fè yon fil ki long anpil, plis pase san mil kilomèt.

## Etimoloji

Mo *syans* la soti nan lang franse a (*science*) ki soti nan lang laten an (*scientia*). Baz la mo se *scire* ki vle di *konnen*.

## Referans

1. http://www.glencoe.com/sec/science/mlg/mss/HaitianCreole_ms_S.pdf

## Lyen deyò